DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7631899 Pages: 324-329




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# O‘ZBEKISTONDA DAVLAT XIZMATI SOHASIDA XOTIN-QIZLAR UCHUN IMKONIYATLAR

**Feruza Lutfullayeva,**
TDYU qoshidagi akademik litsey,
huquq fani o‘qituvchisi
lfb5577@yandex.ru;

**Kalit so‘zlar:** xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq, davlat xizmati, davlat boshqaruvi, davlat organlari, ijtimoiy himoya.

**Annotatsiya:** Mazkur tezisda O‘zbekistonda jamiyat va davlat ishlarini boshqarishda xotin-qizlarning rolini oshirish, xotin-qizlar va erkaklarni davlat xizmatiga qabul qilishdagi tenglik malakaga va kasbiy tayyorgarlikka muvofiq ta’minlanishi, davlat xizmatiga qabul qilish chog‘ida va uni o‘tash davrida jins bo‘yicha bevosita va bilvosita kamsitishga yo‘l qo‘yilmasligi kabi masalalar yoritilgan.

## OPPORTUNITIES FOR WOMEN IN THE PUBLIC SERVICE IN UZBEKISTAN

**Key words:** equal rights for women and men, public service, public administration, public bodies, social protection.

**Abstract:** In this thesis, increasing the role of women in the management of society and state affairs in Uzbekistan, ensuring equality in the admission of women and men to public service in accordance with qualifications and professional training, at the time of admission to public service and during its transition issues such as non-admissibility of direct and indirect discrimination based on gender are highlighted.

## ВОЗМОЖНОСТИ ДЛЯ ЖЕНЩИН НА ГОСУДАРСТВЕННОЙ СЛУЖБЕ В УЗБЕКИСТАНЕ

**Ключевое слово:** равноправие женщин и мужчин, государственная служба, государственное управление, государственные органы, социальная защита

**Аннотация:** В статьи рассмотрено повышение роли женщин в управлении обществом и государственными делами в Узбекистане, обеспечение равенства при приеме женщин и мужчин на государственную службу в соответствии с квалификацией и профессиональной подготовкой, при поступлении на государственную службу. а в переходный период освещаются такие вопросы, как недопустимость прямой и косвенной дискриминации по признаку пола.

Soʻnggi yillarda mamlakatimizda xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar yaratish, jamiyat va davlat ishlarini boshqarishda ularning toʻlaqonli ishtirok etishini ta’minlash, ijtimoiy-iqtisodiy va huquqiy jihatdan qoʻllab-quvvatlash, shuningdek, tazyiq va zoʻravonliklardan himoya qilishga qarat ilgan keng koʻlamli islohotlar amalga oshirildi.

Oʻzbekiston Respublikasining “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari toʻgʻrisida”gi Qonunida (02.09.2019 yil, OʻRQ-562-son) Davlat xizmati sohasida xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari belgilangan.

Mazkur qonunning 16-moddasida davlat xizmati sohasida xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlarni ta’minlash, shuningdek, davlat xizmati sohasida xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlarni ta’minlash orqali davlat boshqaruvida turli jinsdagi shaxslarning ishtirok etishi uchun shart-sharoitlar yaratilishi kafolatlanadi.

Davlat xotin-qizlarga erkaklar bilan teng sharoitlarda va hech bir kamsitishsiz xalqaro miqyosda davlatning vakili boʻlish hamda xalqaro tashkilotlar ishida ishtirok etish imkoniyatini ta’minlash uchun tegishli chora-tadbirlar koʻradi.

Davlat xizmatiga qabul qilish chogʻida va uni oʻtash davrida jins boʻyicha bevosita va bilvosita kamsitishga yoʻl qoʻyilmaydi.

Xotin-qizlar va erkaklarni davlat xizmatiga qabul qilishdagi tenglik malakaga va kasbiy tayyorgarlikka muvofiq ta’minlanadi.

Davlat xizmatchilari lavozimlarini egallash uchun kadrlar zaxirasini shakllantirish, ularning xizmatda koʻtarilishi xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar ta’minlangan holda amalga oshiriladi.

Davlat xizmatida xizmatchilarning lavozim toifalarini hisobga olgan holda bir jinsdagi xodimlarning lavozimlarni egallashi uchun kvotalash tizimini belgilashni nazarda tutuvchi gender siyosati amalga oshirilishini ta’minlashga doir vaqtinchalik maxsus choralarni qoʻllashga ruxsat beriladi. Kvota vaqtinchalik

chora sifatida joriy etiladi hamda u davlat organlarida xotin-qizlar va erkaklar vakilligining mutanosibligiga erishilishiga qarab bekor qilinishi mumkin.

Davlat organlari rahbarlari lavozimlariga kadrlar zaxirasini shakllantirishda xotin-qizlar va erkaklarning teng huquqliligiga rioya etilishi zarur.

Davlat organlarining rahbarlari va tegishli mansabdor shaxslar xotin-qizlar va erkaklarni davlat xizmatiga qabul qilishda teng huquqlilikni ularning qobiliyati va kasbiy tayyorgarligiga muvofiq ta’minlashi shart.

Qonunning 17-moddasida davlat xizmatidagi lavozimlarni egallash uchun tanlovlarda xotin-qizlar va erkaklarning teng ravishda ishtirok etishi masalasiga alohida urg‘u berilgan bo‘lib, davlat xizmatidagi lavozimlarni, shu jumladan rahbarlik lavozimlarini egallash uchun tanlovda xotin-qizlar va erkaklarning teng ravishda ishtirok etishi ta’minlanishi kerak ekanligi mustahkamlangan.

Davlat organlarining kadrlar xizmatlari zimmasiga tanlov komissiyalariga nafaqat tanlovda ishtirok etayotgan shaxslarning ma’lumoti va kasbiy tayyorgarligi to‘g‘risidagi ma’lumotlarni, balki davlat xizmatining tegishli lavozimlarida ishlayotgan xotin-qizlar va erkaklar sonining nisbati to‘g‘risidagi ma’lumotlarni ham taqdim etish majburiyati yuklatiladi. Shunga o‘xshash ma’lumotlar xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlarni ta’minlashga doir chora-tadbirlar ko‘rish uchun davlat xizmatchilarini attestatsiyadan o‘tkazish, xizmat bo‘yicha ko‘tarish masalalarini hal qilishda davlat organlarining kadrlar xizmatlari tomonidan taqdim etiladi.

Mazkur qonunning amaldagi ijrosi bir qancha tadbirlar, yo‘l xaritalari, chora –tadbir rejalari asosida mustahkamlanib, natija va yutuqlarni raqamlar orqali ifodalash mumkin.

Parlamentda xotin-qizlar soni BMT tomonidan belgilangan tavsiyalarga mos darajaga yetib, 32 foizni tashkil etdi. Xotin-qizlarning boshqaruv lavozimidagi ulushi 27 foizga, tadbirkorlik sohasida 25 foizga, siyosiy partiyalarda 44 foizga, oliy ta’limda 46 foizga yetdi.

Oila va xotin-qizlar davlat qo‘mitasi, uning Qoraqalpog‘iston Respublikasi, viloyatlar, Toshkent shahar va tuman (shahar) bo‘linmalari tashkil etildi.

Xotin-qizlarning jamiyatdagi rolini oshirish, gender tenglik va oila masalalari bo‘yicha respublika komissiyasi, mahalliy xalq deputatlari Kengashlarida Xotin-qizlarning jamiyatdagi rolini oshirish, gender tenglik va oila masalalari bo‘yicha hududiy komissiyalar tashkil etildi.

Xotin-qizlarni tadbirkorlikka jalb qilish uchun Xalq banki tizimida rahbarning xotin-qizlarni qo‘llab-quvvatlash bo‘yicha o‘rinbosari lavozimi joriy etildi.

Viloyatlar, Toshkent shahar hokimliklari hamda tuman (shahar)lar hokimliklarida hokim o‘rinbosarlari — oila va xotin-qizlar boshqarmalari boshliqlari lavozimlari, har bir mahallada xotin-qizlar faoli lavozimi kiritildi.

Xotin-qizlarni moliyaviy qo‘llab-quvvatlashga qaratilgan maxsus jamg‘arma hisobidan ularning hayotiy ehtiyojlari uchun zarur bo‘lgan mablag‘lar ajratib kelinmoqda.

Jumladan, 2018 — 2021-yillarda og‘ir-ijtimoiy vaziyatga tushib qolgan, 5,6 mingdan ziyod xotin-qizlar uchun uy-joy to‘lovining boshlang‘ich badali to‘lab berildi, nogironligi bo‘lgan 20 mingga yaqin ayollarga nogironlik aravachasi, eshitish moslamalari va boshqa reabilitatsiya vositalari olib berildi, 18 mingga yaqin xotin-qizlarga oilaviy va xususiy tadbirkorlikni tashkil etish uchun imtiyozli kreditlar berildi, 500 nafar xotin-qizlarning jarrohlik amaliyoti xarajatlari to‘lab berildi.

“Ayollar daftari” bilan ishlash orqali ijtimoiy ko‘makka muhtoj xotin-qizlarni qo‘llab-quvvatlash tizimi yaratilib, 2021-yilning o‘zida 900 mingga yaqin xotin-qizlarga ijtimoiy-iqtisodiy, tibbiy, huquqiy va psixologik ko‘mak berish uchun 2 trillion so‘mga yaqin mablag‘ yo‘naltirildi.

Ota-onasi yoki ularning biridan ayrilgan muhtoj qizlar, boquvchisi yo‘q yolg‘iz ayollarning o‘qish uchun kontrakt to‘lovlarini to‘lab berish tizimi joriy

etilib, oliy ta'lim muassasasiga qabul qilishda ehtiyojmand oilalar qizlari uchun grant o'rinlar soni ikki baravarga oshirildi.

Xotin-qizlar uchun ish o'rinlarini yaratishga qaratilgan biznes loyihalarini moliyalashtirish maqsadida 6 oylik imtiyozli davr bilan kreditlar ajratish amaliyoti yo'lga qo'yildi, "Har bir oila — tadbirkor" dasturi doirasida 126 mingga yaqin ayollarga imtiyozli kreditlar berildi.

Oilaviy tadbirkorlikni rivojlantirish uchun qariyb 215 ming oilaga 6 trillion so'mdan ziyod kredit ajratildi. 55 ming nafar xotin-qizlar tadbirkorlik va kasb-hunar markazlari tomonidan o'qitildi, hunarmandchilik va kasanachilikka jalb etildi.

Beshta muhim tashabbus doirasida chekka hududlarda tikuvchilik sexlari tashkil etilib, 10 ming nafar xotin-qizlar bandligi ta'minlandi.

Uy-joy sotib olish uchun 1 250 nafar xotin-qizlarga 22 milliard so'mga yaqin boshlang'ich badallar to'lab berildi.

Har yili 28 nafar iqtidorli xotin-qizlar Zulfiya nomidagi Davlat mukofoti bilan taqdirlanib, mukofot laureatlarini oliy ta'limning bakalavriat va magistratura bosqichlariga kirish imtihonlarisiz davlat granti asosida qabul qilish yo'lga qo'yildi.

"Mo''tabar ayol" ko'krak nishoni ta'sis etilib, o'tgan davr mobaynida 855 nafar faollar ushbu ko'krak nishoni bilan taqdirlandi.

Davlat buyurtmasi asosida aholini ish bilan ta'minlash va yangi ish o'rinlarini yaratish tizimi hamda o'zini o'zi band qilgan fuqarolarning ish stajini qayd etish tartibi yo'lga qo'yilib, norasmiy sektorda band bo'lgan xotin-qizlarning ulushi 27 foizgacha qisqardi.

Xotin-qizlarni tazyiq va zo'ravonlikdan himoya qilish masalalari bo'yicha mustahkam huquqiy asoslar yaratildi. Jumladan, tazyiq va zo'ravonlikdan jabrlanuvchiga davlat himoyasini taqdim etuvchi himoya orderini berish tartibi yo'lga qo'yilib, ushbu tartib orqali 2020-2021-yillarda zo'ravonlikdan jabr ko'rgan 35 mingdan ziyod xotin-qizlar himoya qilindi.

Xotin-qizlarning murojaatlari bo‘yicha kunu-tun faoliyat yuritadigan 1211 qisqa raqamli “ishonch telefoni” orqali birgina 2021-yilning o‘zida 100 mingga yaqin xotin-qizlarning murojaatlari hal etildi.

Ayollarni reabilitatsiya qilish va moslashtirish respublika markazi hamda uning 14 ta hududiy va 14 ta namunali tumanlararo markazlari tashkil etilib, mazkur maskanlarda 50 mingga yaqin xotin-qizlarga psixologik, yuridik, tibbiy va boshqa turdagi yordamlar ko‘rsatildi.

Jamiyatda ayol qadr-qimmati, uning huquq va erkinliklarini himoya qilish borasida davlat bosh islohotchi sifatida namoyon bo‘lmoqda, zotan, jamiyatda xotin-qizlarning huquq va manfaatlarini ifoda etish, davlat va jamiyat munosabatlarida ayollarning o‘rni va rolini yanada oshirish, ularning siyosiy, huquqiy, ijtimoiy sohalarda manfaatlarini himoya qilish masalasi bugungi kunning asosiy muammosidir.

**FOYDALANILGAN MANBALAR:**

[1]. *https://lex.uz/docs/-4494849*

[2]. *https://lex.uz/docs/-5899498*

[3]. *https://lex.uz/docs/-4494709*

[4]. *https://wcu.uz/oz/*

[5]. *http://www.insonhuquqlari.uz/oz/news/ayol-va-uning-jamiyat-hayotidagi-orni-hamisha-muhim-mezon-bolib-kelgan*